# ဖားအောက်တောရ ဆရာတော်ကြီး
# ဘဒ္ဒန္တအာစိဏ္ဏ၏ ထေရုပ္ပတ္တိအကျဉ်း

# 帕奧西亞多 烏・阿欽納尊者簡歷

# A brief biography of Pa-Auk Tawya Sayadaw Bhaddanta Āciṇṇa



# မာတိကာ • 目 錄 • Contents

興達塔鎮（Hinthada Township）



## 1934-1954

## ဖွားမြင်တော်မူမှ - သက်တော် (၂၀)ထိ

## 吉祥降生→ 20 歲

## Auspicious Birth → 20 Years Old



# ဖွားမြင်တော်မူခြင်း
# 吉祥降生
# Auspicious Birth

၁၂၉၆-ခုနှစ်၊ ပထမဂါဆိုလဆန်း (၁၄) ရက် (24.6.1934)၊ တနင်္ဂနွေနေ့ နံနက် (၈)နာရီ အချိန်တွင် ဟင်္သာတမြို့နယ်၊ လိပ်ချောင်းကျေးရွာ၌ မွေးဖွားခဲ့သည်။ ဖခင်-ဦးပြူး၊ မိခင်-ဒေါ်စောတင်တို့၏ စတုတ္ထမြောက် သားရတနာဖြစ်သည်။ ငယ်နာမည် မောင်အောင်သန်းဖြစ်သည်။

1934 年 6 月 24 日，星期日上午八點左右，誕生於興達塔鎮（Hinthada Township）雷敲（Leigh Chaung）村莊，位於首都仰光西北大約一百英里的三角洲。他的父親是烏・漂（U Pyu），母親是杜・蘇丁（Daw Saw Tin）。他是第四個兒子，被取名為昂丹（Aung Than）。

He was born on 24th June 1934, about 8:00 a.m on Sunday in Leigh-chaung Village, Hinthada Township, in the delta region about 100 miles northwest of Yangon. He is the fourth son of U Pyu and Daw Saw Tin, named Maung Aung Than.






ဆရာတော်၏
မွေးဖွားဇာတိ -
လိပ်ချောင်းကျေးရွာ

Birth place of Sayadaw
- Leigh Chaung Village

西亞多出生地
雷敲村莊







ဦးပြုံး၊
西亞多與父親
Sayadaw and his father



## သက်တော် (၁၀)နှစ် (1944)၊
## 10 歲
## Age 10

၁၃၀၆-ခုနှစ်၊(1944)ကဆုန်လဆန်း (၁၁)ရက်နေ့
တွင် လိပ်ချောင်းကျေးရွာ စလင်းကျောင်း
ဆရာတော် ဦးသောဏ မထေရ်မြတ်ကို ဥပဇ္ဈာယ်ပြု၍
ရှင်သာမဏေအဖြစ်သို့ ရောက်ရှိသည်။

1944 年，5 月 2 日（10 歲），他在出生地雷敲村，依止薩林寺（Salin）的西亞多烏・蘇那大長老（U Soṇa Mahāthera）為戒師，披剃出家受沙馬內勒（Sāmaṇera，沙彌）戒，法名阿欽納（Āciṇṇa 意為「慣行」）。

On 2nd May 1944, he was ordained as a novice under the preceptorship of Salin Monastery Sayadaw, Venerable U Soṇa in his village, Leigh-Chaung Village, with Āciṇṇa as his Dhamma name.





ဖားအောက်တောရ ဆရာတော်ကြီး၏
ဥပဇ္ဈာယ်ဆရာတော်ကြီး ဦးသောဏမထေရ်

ဥပဇ္ဈာယ်ဆရာတော် = ဦးသောဏ မထေရ် 戒師：烏．蘇那大長老 Preceptor: U Soṇa Mahāthera

## သက်တော် (၁၆)နှစ်မှ သက်တော် (၁၈)နှစ်ထိ (1950-1952)၊

## 16 – 18 歲

## Age 16-18






၁၃၁၂-ခုနှစ်၊(1950)နယုန်လမှ ၁၃၁၄-ခု(1952)နယုန်လအထိ ဟင်္သာတမြို့ တာ(၅၀)ရပ် ရေကြည်တိုက်သစ်တွင် ဆရာတော် ဦးမဟိန္ဒ၊ ဆရာတော် ဦးပဏ္ဍဝံသ၊ ဆရာတော် ဦးပညာဝန္တတို့ထံ၌ ပရိယတ္တိစာပေများကို ဆည်းပူးခဲ့သည်။

從 1950 年 5 月至 1952 年 5 月，阿欽納沙馬內勒在耶基新寺 (Ye-kyee Taikthit Kyaung) 學習教理 (Pariyatti)。老師有：馬興德西亞多 (Mahinda)，般德望薩西亞多 (Paṇḍavaṃsa) 及般雅望德西亞多 (Paññāvanta)。

From May 1950 to May 1952, he studied the Buddhist Scriptures (Pariyatti) in Ye-kyee Taik-thit Kyaung from Venerable Mahinda, Venerable Paṇḍavaṃsa and Venerable Paññavanta.



၁၃၁၃-ခုနှစ် (1951) တွင် ပထမငယ်တန်း၊
၁၃၁၄-ခုနှစ် (1952) တွင် ပထမလတ်တန်းတို့ကို အောင်မြင်ခဲ့သည်။

1951 年，通過初級巴利考試 (Pathama Nge)；
1952 年，通過了中級巴利考試 (Pathama Latt)。

He passed the Pathama Nge (Pāli Primary) Examination in 1951 and the Pathama Latt (Pāli Intermeditate) Examination in 1952.


ဆရာတော် ဦးဥတ္တမ
烏 · 屋達瑪西亞多
Sayadaw U Uttama






## 18 歲
## Age 18

၁၃၁၄-ခုနှစ် (1952) တွင် ရန်ကုန်မြို့၊ ကြည့်မြင်တိုင် အောင်မင်္ဂလာ သိဒ္ဓိတိုက် ဆရာတော် ဦးဥတ္တမထံတွင်(၃)လတာမျှ ဆန်း-အလင်္ကာ၊ အထက်ယမိုက်ကျမ်းများ၊ ရူပသိဒ္ဓိကျမ်းများကို သင်ယူခဲ့သည်။

1952 年，他用了 3 個月的時間，在仰光市九文台鎮 (Kyi-myin-taing) 的奧明嘎拉悉地寺 (Aung Mingala Theik-dhi Kyaung) 依烏 · 屋達瑪西亞多 (Venerable U Uttama) 學習了《巴利詩學》(Vuttodaya)，《莊嚴明瞭》(Subodhālaṅkārapātha 巴利修辭 )，雙論 (Yamaka) 及《句身成就》Padarūpa-Siddhi.

In 1952, he studied Pali verse composition (Vuttodaya), rhetorical composition (Subodhālaṅkārapātha), higher Yamaka and Padarūpa-Siddhi for three months from Venerable Sayadaw U Uttama of Aung Mingala Theik-dhi Kyaung in Kyi-myin-taing, Yangon.




၁၃၁၄-ခုနှစ်၊ သီတင်းကျွတ်လ (1952) ခုနှစ် အောက်တိုဘာလတွင် မန္တလေးမြို့၊ မစိုးရိမ်တိုက်သို့ ပြောင်းရွှေ့ နေထိုင်ခဲ့သည်။ ကျေးဇူးတော်ရှင် သက်တော်ရှည် အဘိဓဇမဟာရဋ္ဌဂုရု မစိုးရိမ်ဆရာတော်ဘုရားကြီး ဦးသုရိယာဘိဝံသနှင့် ဆရာတော် ဦးသုမနာဘိဝံသထံ၌ ပဋ္ဌာန်းကျမ်းကို သင်ယူခဲ့သည်။ ဝိနယဆရာတော်ဘုရားကြီးထံ၌ အထက်ယမိုက်ကျမ်းများကိုလည်းကောင်း၊ ပါဠိဆရာတော်ဘုရားကြီးထံ၌ အလင်္ကာကျမ်းတို့ကိုလည်းကောင်း သင်ယူခဲ့သည်။

## သက်တော် (၁၈)နှစ် (1952)၊
## 18 歲
## Age 18

1952 年，10 月間（緬曆 Thadinkyut 月），阿欽納沙馬內勒移居到曼德勒的默授印寺 (Masoyein)。向尊敬的至高旗幢大國師默授印西亞多 (Abhidhajamahāraṭṭhaguru Masoyein Sayadaw) 烏·蘇利雅畢旺薩西亞多 (U Suriyābhivaṃsa) 及老師烏·蘇默納畢旺薩西亞多 (U Sumanābhivaṃsa) 學習《發趣論》，又向律學院的西亞多學習《高級雙論》，及向巴利學院的西亞多學習《莊嚴明瞭》。

In 1952, he moved to Masoyein Kyaungtaik in Mandalay in the month of Thadinkyut (around October). He then studied paṭṭhāna from Abhidhajamahāraṭṭhaguru Masoyein Sayadaw U Suriyābhivaṃsa and Sayadaw U Sumanābhivaṃsa, the higher Yamaka from Vinaya School Sayadaw and rhetorical composition (Subodhālaṅkārapātha) from Pāli School Sayadaw.



အဘိဓဇမဟာရဋ္ဌဂုရုဆရာတော်
ဦးသုရိယာဘိဝံသ

烏．蘇利雅畢旺薩西亞多

Sayadaw U Suriyābhivaṃsa

ဆရာတော်ဦးသုမနာဘိဝံသ

烏．蘇默納畢旺薩西亞多

Sayadaw U Sumanābhivaṃsa



ဆရာတော်ကြီးသီတင်းသုံးခဲ့သော ကျောင်းဆောင်။

西亞多曾在此學習與暫住的教室 Classroom where Sayadaw had stayed and studied.

## သက်တော် (၁၉)နှစ် (1953)၊

## 19 歲
## Age 19

၁၃၁၅-ခုနှစ်(1953)တွင်
ပထမကြီးတန်းကို အောင်မြင်ခဲ့သည်။

1953 年，通過高級巴利考試。

In 1953, he passed the Paṭhama Kyi (Higher Pāli) examination.



## သက်တော် (၂၀)နှစ် (1954)၊

## 20 歲

## Age 20



ရေကြည်ဂိုဏ်းချုပ်ဆရာတော် ဦးပညာဝန္တ
吉祥西亞多 烏 · 般雅萬達
Sayadaw U Paññavanta




၁၃၁၆-ခုနှစ်၊ ကဆုန်လဆန်း (၈)ရက်နေ့ (10.5.1954)တွင် ရေကြည်မြို့ ဂိုဏ်းချုပ်ဆရာတော် မင်္ဂလာဆရာတော်ဘုရားကြီး ဦးပညာဝန္တကို ဥပဇ္ဈာယ်ပြု၍ ဟင်္သာတမြို့၊ တာ (၅၀)ရပ် ရေကြည်တိုက်သစ် ခဏ္ဍာသိမ်တော်၌ မြင့်မြတ်သော ရဟန်းအဖြစ်ကို ရရှိသည်။ ဟင်္သာတမြို့၊ ငါးမျက်နှာ ဘုရားကြီးရပ်ကွက် (၂)လမ်း၊ အမှတ် (၉၆)၌ နေထိုင်ကြသော ဦးစံချိန်-ဒေါ်အေးတင် သား ဦးညွန့်တင် မြို့နယ်ကုန်သွယ်လယ်ယာ မန်နေဂျာ (ငြိမ်း) မိသားစုတို့က ပစ္စယဒါယကာအဖြစ် ခံယူကြသည်။

1954 年，5 月 10 日，年滿 20 歲，在曾受沙馬內勒戒的興達塔鎮耶基新寺 (Ye-kyee Taik-thit Kyaung) 界堂內受具足戒（達上）為比庫，戒師是當時耶基區（Ye-kyee）的派系主席，尊敬的吉祥西亞多烏 · 般雅萬達 (Sayadaw U Paññavanta)。阿欽納尊者的達上護法是興達塔鎮的吳 · 杉謙及杜 · 埃丁，及兒子吳 · 勇丁闔家（市鎮農商業部經理，住在興達塔鎮五面佛第 2 街 96 號）。



On 10th May 1954, at the age of twenty, he received his higher ordination as a bhikkhu in the Khaṇḍasīma of Ye-kyee Taik-thit Kyaung, Hinthada Township under the preceptorship of the Most Venerable Maṅgala Sayadaw, Ashin Paññavanta, the Sect President of Ye-kyee. The patron-donor then for Venerable Ashin Āciṇṇa was U San Chein, Daw Aye Tin, son U Nyunt Tin (Manager of Township Trade and Farming Department) and family who resided at No.96, 2nd Street, Five-faces Buddha Image Block, in Hinthada Township.





ခဏ္ဍသိမ်တော် 界堂 Sīmā

ပတ္တမြားဆရာတော် ဦးဥက္ကံသာဘိဝံသ
跋泰咪阿西亞多 烏・屋剛薩畢旺薩
Pattamya Sayadaw U Ukkamsābhivaṃsa



၁၃၁၆-ခုနှစ် (1954)တွင် မန္တလေးမြို့ တောင်ပြင်ရပ် မြင်းဝန်တိုက်သို့ ပြောင်းရွှေ့ နေထိုင်ခဲ့သည်။ ထိုတွင်… မြင်းဝန်တိုက် ပတ္တမြားဆရာတော် ဦးဥက္ကံသာဘိဝံသ၊

1954 年，阿欽納尊者移居到曼德勒的明翁寺 (Myin-wun Kyaungtaik)。當時的老師是：
來自明翁寺的跋泰咪阿西亞多烏・屋剛薩畢旺薩；

In 1954, the Venerable Ashin Āciṇṇa moved to Myin-wun Kyaungtaik in Mandalay. At that time, the teachers were:
Venerable Pattamya Sayadaw U Ukkaṃsābhivaṃsa from Myin Wun Taik Kyaung;





ဘုရားကြီးတိုက် အမရပူရဆရာတော် ဦးဥက္ကံသာဘိဝံသ၊
來自大佛寺的阿瑪羅補羅烏・屋剛薩畢旺薩西亞多；
from Phayagyi Kyaung-taik :
Amarapura Sayadaw U Ukkaṃsābhivaṃsa,

ဘုရားကြီးတိုက် ဆရာတော် ဦးအရိယာဘိဝံသ၊
烏・阿利雅畢旺薩西亞多；
Sayadaw U Ariyābhivaṃsa;

ဘုရားကြီးတိုက် ဆရာတော် ဦးကုမာရာဘိဝံသ
(ယခု ဗန်းမော်ဆရာတော်)
烏・古瑪拉畢旺薩西亞多（又名靶摩西亞多）
Sayadaw U Kumārābhivaṃsa
(now known as Bamaw Sayadaw)

ဘုရားကြီးတိုက် ဆရာတော် ဦးပညာဇောတာဘိဝံသ၊
烏・般雅卓達畢旺薩西亞多
Sayadaw U Paññājotābhivaṃsa




烏・屋剛薩畢旺薩西亞多
Sayadaw U Ukkaṃsābhivaṃsa




烏・阿利雅畢旺薩西亞多
Sayadaw U Ariyābhivaṃsa




烏．古瑪拉畢旺薩西亞多
Sayadaw U Kumārābhivaṃsa



ဆရာတော် ဦးပညာဇောတာဘိဝံသ
烏．般雅卓達畢旺薩西亞多
Sayadaw U Paññājotābhivaṃsa




တောင်ပြင်ထီးလင်းတိုက် ဆရာတော် ဦးသူရိယာဘိဝံသ၊ တောင်ပြင်ထီးလင်းတိုက် ဆရာတော် ဦးပုညာနန္ဒာဘိဝံသတို့ထံ၌ ဘေဒစိန္တာ၊ အဋ္ဌသာလိနီအဋ္ဌကထာ၊ သီလက္ခန္ဓဝဂ္ဂအဋ္ဌကထာ၊ သမန္တပါသာဒိက အဋ္ဌကထာစသည့် စာဝါများကို သင်ယူခဲ့သည်။

以及來自導梯林寺(Taung-htee-lin Kyaungtaik)的烏・蘇利雅西亞多(Sayadaw U Sūriyābhivaṃsa)及烏・本雅難陀西亞多(Sayadaw U Puññānandābhivaṃsa)。當時，他學習《分別思慮》(Bhedacintā)，《殊勝義注》(Aṭṭhasālinī)，《長部－戒蘊品注》(Sīlakkhandhavagga Aṭṭhakathā)《普端嚴》(Samanta-pāsādika)等。

Sayadaw U Sūriyābhivaṃsa and Sayadaw U Puññānandābhivaṃsa from Taung-htee-lin Kyaungtaik. He studied Bhedacintā, Aṭṭhasālinī Commentary, Sīlakkhandhavagga Commentary, Samanta-pāsādika Commentary etc.



ဆရာတော် ဦးသူရိယာဘိဝံသ
烏 · 蘇利雅畢旺薩西亞多
Sayadaw U Sūriyābhivaṃsa



ဆရာတော် ဦးပုညာနန္ဒာဘိဝံသ
烏 · 本雅難陀畢旺薩西亞多
Sayadaw U Puññānandābhivaṃsa



## သက်တော် (၂၂)နှစ်(1956)၊

## 22 歲

## Age 22

၁၃၁၈-ခုနှစ် (1956)တွင် ဥက္ကံမြို့၊ ဘုရားကြီးတိုက်မှ ဝင်ရောက်ဖြေဆိုရာ သာသနဓဇ သီရိပဝရ ဓမ္မာစရိယဘွဲ့ကို ရရှိခဲ့သည်။

1956 年，阿欽納尊者在屋剛市 (Ukkaṃ) 的大佛寺 (Phayagyi Kyaung-taik) 通過了會考，獲得 Sāsanadhajasīripavara-dhammācariya「特級法師」的資格。這相等於巴利佛學碩士學位。

In 1956, Venerable U Āciṇṇa sat for an examination in Phayagyi Kyaung-taik in Ukkaṃ Town, and passed with the title of Sāsanadhajasiripavara-dhammacariya. (Analogy to Master's  degree in Buddhism)

စာအောင်ပြီးနောက် ဆက်လက်၍ (၈)နှစ်အတွင်း
နိုင်ငံအဝှမ်း ပဋိပတ်အကျော် ဆရာတော်ကြီးများထံ
လှည့်လည်၍ ချဉ်းကပ် နည်းခံ လေ့လာ ဆည်းပူးခဲ့သည်။

在接下來的八年裡，阿欽納尊者繼續探究正法，走遍緬甸向多位著名的實修導師學習。

During the next eight years, Venerable U Āciṇṇa continued his investigation into the Dhamma, travelling throughout Myanmar country to learn from various well-known teachers in paṭipatti(Meditation Practice).





## သက်တော် (၃၀-မှ-၄၇-ထိ) (1964-1981)၊

## 30 － 47 歲

## Age 30-47

၁၃၂၆-ခုနှစ် (1964)တွင် မဟာစည်သာသနာ့ရိပ်သာ၌ မဟာစည်ဆရာတော်ဘုရားကြီးနှင့် ဆရာတော်ဦးပဏ္ဍိတတို့ထံတွင် စတင်၍ ကမ္မဋ္ဌာန်းတရားများကို သင်ယူကာ အားထုတ်ခဲ့သည်။

1964 年，阿欽納尊者曾到馬哈希禪修中心向馬哈希西亞多 (Venerable Mahāsi) 及班迪德西亞多 (Venerable Paṇḍita) 學習禪修。

In 1964, Venerable U Āciṇṇa began to practice meditation in Mahāsi Sāsana Yeiktha Meditation Centre under the guidance of the Most Venerable Mahāsi Sayadaw and Venerable Sayadaw U Paṇḍita.







၁၃၂၆-ခုနှစ်(1964) ရဟန်းဆယ်ဝါအရတွင် စတင်၍
တောရဆောက်တည်ခဲ့သည်။
ကသစ်ဝိုင် ဆရာတော်ဘုရားထံတွင်လည်း တရားဘာဝနာများ
(၁၀)ရက် အားထုတ်ခဲ့သည်။

1964 年，第十個雨安居，阿欽納尊者開始了林野住 (arañña，古音譯為阿蘭若）的修行，並且向嘎提外西亞多 (Kathitwaing Sayadaw) 學習禪修十日。

In 1964, Venerable U Āciṇṇa began to practice forest dwelling during his 10th vassa. He also learnt meditation from the Venerable Ka-thit-waing Sayadaw for 10 days.



၁၃၂၈-ခုနှစ်(1966)တွင် ဓာတ်ကမ္မဋ္ဌာန်း သင်ကြားပြသသော သန်လျင်ဆရာတော်ဘုရားထံ၌ (၆)လခွဲကြာ တရားဘာဝနာများကို အားထုတ်ခဲ့သည်။

1966 年，在教導四界差別的丹林西亞多 (Than-lyin Sayadaw) 指導下，阿欽納尊者學習禪修六個半月。

In 1966, he practiced for six and a half months under Venerable Than-lyin Sayadaw who taught four elements meditation.





၁၃၂၉-ခုနှစ် (1967)တွင် အာနာပါနသတိကမ္မဋ္ဌာန်း သင်ကြားပြသပေးသော မုံရွာမြို့နယ် အထက်ချင်းတွင်း ကနီမြို့ ရွှေသိမ်တော်တောရ ဆရာတော်ဘုရားကြီးထံတွင် (၃)လခွဲမျှ တရားဘာဝနာများကို ပွားများအားထုတ်ခဲ့သည်။

1967 年，他也曾在蒙育瓦城（Monywa），向教導入出息念的金戒場禪林西亞多（Shwe-thein-daw Tawya Sayadaw）學習禪修三個半月。

In 1967, he practiced for three and a half months under the Most Venerable Shwe-thein-daw Tawya Sayadaw in Monywa who taught mindfulness of breathing.

ရွှေသိမ်တော်တောရဆရာတော်
金戒場禪林西亞多
Shwe-thein-daw Tawya Sayadaw



၁၃၂၆-ခုနှစ် (1964) မှ စ၍ တောရဆောက်တည်ရာ သထုံမြို့
နေမိန္ဒရတောင်အနီး တောင်ဝိုင်းကြီးတောရတွင် (၁)ဝါ၊ မုဒုံမြို့နယ်၊
ကျောက်တစ်လုံးကျေးရွာ စိတ္တသုခတောရကျောင်းတွင် (၃)ဝါ၊
ရေးမြို့နယ် အစင်ကျေးရွာ မွန်စိန်တောရကျောင်းတွင် (၁၃)ဝါ
အသီးအသီး သီတင်းသုံး နေထိုင်ခဲ့သည်။ ဤသို့ နေရာအသီးသီး၌
သီတင်းသုံးကာ ပရိယတ္တိ၊ ပဋိပတ္တိတရားတော်များကို စာတွေ့
လက်တွေ့ စွမ်းအားရှိသမျှ ပွားများအားထုတ်ခဲ့ပါသည်။

1964 年起，他開始以林野住來自修，長達了十七年的時間。一年（Vassa）在德通市（Thaton），靠近內明達朧山（Nemindara）的大圍山禪林（Taung-waing-gyi Tawya）；三年在木懂鎮（Mudon Township，毛淡棉以南）的心樂禪林（Cittasukha）；十三年住在葉鎮（Ye Township，大約南下一百英里之處）阿辛村的蒙興禪林（Monsein Tawya）。在這段期間，他四處參學 ，潛心於研究巴利聖典與禪修，兼顧教理及實修 。

Since 1964, for the next seventeen years, he made forest dwelling his primary practice. He stayed for 1 Vassa in Taung-waing-gyi Tawya near Nemindara Hill, Thaton; 3 Vassas in Citta-sukha Tawya Kyaung in Mudone Township; and 13 Vassas in Monsein Tawya Kyaung, Ah-Sin village, Ye Township.  In this way of dwelling in various places, he learnt both the pariyatti (Pāli Texts) and paṭipatti(meditation), theoretically and practically as much as he could.

တောင်ဝိုင်းကြီးတောရတွင် (၁)ဝါ　一年 (Vassa) 在德通市 (Thaton) 大圍山禪林　1 Vassa in Taung-waing-gyi Tawya, Thaton

တောင်ဝိုင်းကြီးတောရ 大圍山禪林 Taung Waing-gyi Tawya







西亞多早期在這屋子的位置禪修。
以前這裡只是一片竹林，西亞多晚上掛袈裟睡覺。

စိတ္တသုခတောရကျောင်းတွင် (၃)ဝါ၊　三年在木僮鎮的心樂禪林　3 Vassas in Cittasukha Tawya, Mudon






ရေကြည်တိုက်သစ်ကျောင်း

◀ 1950 年 耶基新寺
Ye-kyee Taik-thit Kyaung

1964 年 耶基新寺
▼ Ye-kyee Taik-thit Kyaung

မွန်စိန်တောရကျောင်းတွင် (၁၃)ဝါ

十三年在葉鎮阿辛村的蒙興禪林

13 Vassas in Monsein Tawya, Ah-Sin village, Ye Township








ဖယ်ထော်ဆရာတော် ဦးအဂ္ဂပညာ
佩陀西亞多（首慧尊者）
Phel-htaw Sayadaw U Aggapaññā






သစ်သီးကျောင်း (စကြံ့ကျောင်း) ဒုတိယဆရာတော်သည် ပျံလွန်တော်မမူမီ အရှင်အာစိဏ္ဏအား အမြန်ဆုံး ကြွရောက်လာရန် အကြောင်းကြားခဲ့သည်။ ထိုအချိန်က အရှင်အာစိဏ္ဏသည် ရေးမြို့နယ် မွန်စိန်တောရနှင့် ရံခါ ဒူးယားတောရတို့တွင် တောရဆောက်တည်နေချိန်ဖြစ်သည်။ အကြောင်းကြားစာ ရလျှင်ရချင်း အရှင် အာစိဏ္ဏလည်း အမြန်ဆုံးကြွလာခဲ့၏။ ဖယ်ထော်ဆရာတော် ပျံလွန်တော်မမူမီ (၅)ရက်အလို ကောဇာသက္ကရာဇ် ၁၃၄၃-ခုနှစ်၊ ဝါဆိုလပြည့်နေ့၊ ၁၆-ဇူလိုင်-၁၉၈၁-နေ့ နံနက်တွင် ဖားအောက်တောရသို့ ရောက်ရှိခဲ့သည်။ ဖယ်ထော်ဆရာတော် ဦးအဂ္ဂပညာက သစ်သီးကျောင်းကို ဆက်လက် စောင့်ရှောက်ပေးရန် မေတ္တာရပ်ခံသဖြင့် ပျံလွန်တော်မမူမီ စိတ်အေးချမ်းသာစေရန် ထိုတာဝန်ကို လက်ခံခဲ့ပြီး ဖားအောက်တောရ၌ စတင် သီတင်းသုံးခဲ့ရလေသည်။ ထိုနေ့ကား ဖားအောက်တောရဆရာတော်၏ သက်တော် ၄၇-နှစ်၊ ဝါတော် ၂၈-ဝါ၏ အကြိုနေ့ပင်ဖြစ်ပါသည်။

1981 年，阿欽納尊者收到當時帕奧禪林的第二任住持 佩陀西亞多（首慧尊者，U Aggapaññā-Phel-htaw Sayadaw）所傳來的訊息，邀請他接任帕奧禪林住持。當時，阿欽納尊者還在蒙興禪林（Monsein Tawya），偶爾也在杜雅禪林 (Doo-yah Tawya)。由於訊息傳來急迫，要求阿欽納尊者馬上前往帕奧禪林，阿欽納尊者因此即時動身，於 1981 年 7 月 16 日早晨抵達了帕奧禪林。五天後，首慧尊者逝世了。由於佩陀西亞多要求他（阿欽納尊者）照顧該寺院，阿欽納尊者為免佩陀西亞多臨命終時有所顧慮，遂答應其要求，秉承指示留了下來，擔任該寺院的第三任住持。由此，阿欽納尊者就開始被稱為「帕奧禪林西亞多」（通稱為帕奧西亞多），當時西亞多是 47 歲，28 瓦薩。

In 1981, Venerable U Āciṇṇa was requested to assume the abbotship of Pa-Auk Forest Monastery by Phel-htaw Sayadaw, Venerable Aggapaññā, then the incumbent abbot. At that time the Venerable U Āciṇṇa was staying at Monsein Tawya and sometimes in Doo-yah Tawya, Ye Township.

Phel-htaw Sayadaw sent a message to the Venerable U Āciṇṇa requesting him to come to Pa-Auk Tawya urgently. As soon as he received the message, Venerable U Āciṇṇa left immediately. He arrived in Pa-Auk Tawya in the morning of July 16, 1981 that was five days before the second abbot, Phel-htaw Sayadaw passed away. As Phel-htaw Sayadaw requested him (Venerable U Āciṇṇa) to look after the monastery, he agreed so that the Sayadaw would not have a worrisome mind before he passed away. Therefore he stayed on since then as the third abbot of the monastery. As such, the Venerable U Āciṇṇa became known as the Pa-Auk Tawya Sayadaw (hereinafter, Sayadaw), at the age of 47, 28 Vassas.

ဖားအောက်တောရ စကြီကျောင်းဆရာတော် ဘဒ္ဒန္တအာစိဏ္ဏ

စိတ္တလတောင်ကျောင်းရှိစမ်းချောင်း။
莊嚴山的小溪
The Small Stream of Cittalapabbata



အထက်တွင်
ဖော်ပြခဲ့သည့်အတိုင်း
၁၉၈၁-ခုနှစ်တွင်
ဖယ်တော်ဆရာတော်
ပျံလွန်တော်မူပြီးနောက်
အရှင်အာစိဏ္ဏသည်
ဖားအောက်တောရကို
ဆက်လက် ထိန်းသိမ်း
စောင့်ရှောက်ခဲ့သည်။
ထိုရောက်စ နှစ်တွင် ကျွဲတည်းကျောင်း၌ ဝါဆိုဝါကပ်ခဲ့သည်။
ဝါကျွတ်ပြီးနောက် စိမ့်စမ်းလျှိုမြောင်များရှိရာ စိမ်းလန်းစိုပြေ၍
အလွန်အေးချမ်းတိတ်ဆိတ်သည့် ပို၍တောနက်သော
ယခု စိတ္တလတောင်ကျောင်းဖြစ်လာမည့် ဒါယကာဦးပိန်၏
ဥယျာဉ်ခြံနေရာ စမ်းချောင်းနံဘေး သရက်ပင်ကြီးအောက်၌
ဆောက်လုပ်လှူဒါန်းကြသော ဝါးကျောင်းကလေးသို့ ထိုနှစ် (၁၉၈၁)
တန်ဆောင်မုန်းလပြည့်နေ့တွင် စတင်ပြောင်းရွှေ့ သီတင်းသုံးခဲ့သည်။

如上所述，阿欽納尊者在佩陀西亞多去世後繼續留下，並在絕得因寺（中院）過了當年的雨安居。安居後，帕奧西亞多發現上院地處隱密，深山茂林且有溪水。他就在安居後的一個月(Ta Zaung Moun 月－約 1981 年 11 月)月圓日移居該處。此處原是施主烏・扁的榴槤園，當帕奧西亞多開始住下來時，人們就在小溪邊為他造了一間小竹舍。由此緣故，這新的禪林範圍（上院）也通稱「竹精舍」(Wah Kyaung)。



As mentioned above, Sayadaw stayed on after Phel-htaw Sayadaw passed away and observed that year's Vassa in Kywe-da-nyin Kyaung (Middle Monastery). After Vassa he found out that the present upper monastery was very secluded, being deeper into the forest and having a stream in it with lots of trees. He moved to stay there on the full moon day of Ta-zaung-moun month (which is about one month after the end of Vassa, around November 1981). This place was originally a durian orchard owned by a donor named U Pein. When Venerable Pa-Auk Tawya Sayadaw began to stay there, they built a small bamboo hut under a big mango tree beside a stream for him. For this reason that forest monastery area (Upper Monastery) was commonly known as 'Wah Kyaung' (Bamboo Monastery).

စိတ္တလတောင်ကျောင်းနေရာတွင် တရားကျင့်ကြံအားထုတ်နေစဉ်။

西亞多在上院禪修

Meditating in Upper Monastery





ဝါးကျောင်းကလေးမှ စကြ်ံကျောင်းသို့ ကြွတော်မူစဉ်။
從竹精舍步行到下院
Walking from Bamboo Monastery to Lower Monastery

စိတ္တလတောင်ကျောင်းနေရာသို့ပြောင်းရွှေ့သီတင်းသုံးခဲ့သော်လည်း စကြ်ံကျောင်းကို စောင့်ရှောက်ရန် တာဝန်ရှိသည့်အလျောက် နံနက်အရုဏ်တက်လျှင် ဝါးကျောင်းကလေးမှ စကြ်ံကျောင်းသို့ကြွရောက်တော်မူပါသည်။ ဆရာတော်သည် တစ်ထပ်ဆွမ်းသာဘုဉ်းပေးတော်မူသဖြင့် အရုဏ်ဆွမ်းမဘုဉ်းဘဲနေ့စဉ် ဖားအောက်, ရိုးဂိုး, ကော့ခမယ်စသောရွာများသို့ ရွာသူရွာသားများ၏ ဒါနကုသိုလ်အလို့ငှာ ရွာစဉ်အလှည့်ကျ ဆွမ်းခံကြွတော်မူပါသည်။ စကြ်ံကျောင်းတွင် နေ့ဆွမ်းဘုဉ်းပေးပြီးနောက် ဝါးကျောင်းကလေးသို့ ပြန်လည်ကြွရောက် နေ့သန့်စင်ခဲ့လေသည်။

帕奧西亞多晚上住在竹精舍，又肩負照顧下院運作的責任。因此，每天天亮就到下院，再到帕奧村托缽。在下院用完餐後，接著便回到莊嚴山竹精舍靜修。

Venerable Pa-Auk Tawya Sayadaw spent the night time in Wah Kyaung. Since he had the duty to look after the Lower Monastery, he went down to Lower Monastery in the morning everyday and went to Pa-Auk Village for alms-round. After his meal in Lower Monastery, he would return to Cittalapabbata Wah Kyaung for his seclusion.

ဝါးကျောင်းမှရွာတွင်းသို့ ဆွမ်းခံဆင်းရန် ကြွတော်မူစဉ်
從竹精舍步行入村托缽
Walking from Bamboo Monastery to the Village for alms



ဝါးကျောင်းကလေးမှ ရွာတွင်းသို့ ကြွတော်မူစဉ်
從竹精舍步行入村
Walking from Bamboo Monastery to the Village











ဖားအောက်ရွာတွင်းသို့ နေ့စဉ် ဆွမ်းခံကြွစဉ်　每天到帕奧村裡托缽　Daily alms round in Pa-Auk Village



ရွာမှ ဆွမ်းခံပြန်ကြွလာလျှင် ဆရာတော်သည် ရေချိုးသန့်စင်တော်မူပါသည်၊
ထို့နောက် မြတ်စွာဘုရားအား ဆွမ်းတော်ကပ်လှူရန်အတွက် ပြင်ဆင်တော်မူပါသည်။

從村裡托缽回來，西亞多自己先洗澡，之後便準備食物以供奉佛陀。

Upon coming back from alms round, Sayadaw would take a bath first, and then prepare the alms for offering to the Buddha.





ထို့နောက်
ဆွမ်းတော်မကပ်လှူမီ
ဘုရားရှင်အား
မျက်နှာတော်သစ်ခြင်းစသော
ဘုရားဝေယျာဝစ္စများကို
နေ့စဉ်ပြုလုပ်တော်မူပါသည်။





每天，在還沒供佛之前，西亞多都先做佛像擦拭等服務佛陀的工作。

Everyday, before offering alms to the Buddha, Sayadaw would clean the Buddha statue and other service to the Buddha.













ဘုရားရှင်အား ဆွမ်းတော်ကပ်လှူပြီးနောက် ဆရာတော်သည် တရားအားထုတ်လေ့ရှိပါသည်။
ယင်းမှ ကြွလာပြီး ဆွမ်းဘုဉ်းပေးတော်မူလေ့ရှိပါသည်။

供養食物給佛陀之後，西亞多都會先禪修片刻才用餐。

After offering alms to the Buddha, Sayadaw would meditate first before taking his own meal.



စကြီကျောင်းမှရွာတွင်းသို့ ဆွမ်းခံကြွတော်မူစဉ်
從下院步行入村托缽
Walking from Lower Monastery to the Village for alms



ဖားအောက်ဆရာတော်ဘုရားကြီး တရားဟောတရားပြနေစဉ် 西亞多正在佛法開示 Sayadaw was giving a Dhamma Talk



## သက်တော် (၅၀) (1984)၊

### 50 歳

### Age 50

ဤသို့ဖြင့် သုံးနှစ်ခန့်ကြာသောအခါ (၁၉၈၄-ခုနှစ်မှ စတင်၍) ကျောင်းနေတပည့်များနှင့် တရားအားထုတ်လိုသူ ယောဂီများကို တရားရှုပွားနည်းများ ညွှန်ကြားပြသ ပေးခဲ့လေသည်။ အောင်မြင်သူများ ပေါ်ပေါက်လာသည်နှင့်အမျှ တစ်စတစ်စ ယောဂီများ များပြားလာကာ ရက်ရှည်ရိပ်သာဝင်၍ အားထုတ်သူ ရဟန်း-ရှင်-လူယောဂီများလည်း ရှိလာကြလေသည်။ နေ့ဆွမ်းဘုဉ်းပြီးလျှင် စိတ္တလတောင်ကျောင်းသို့ ပြန်လည်ကြွရောက်တော်မမူသေးဘဲ စကြံကျောင်း၌သာ နေ့သန့်စင်တော်မူခဲ့ပါသည်။ ကိုယ်တိုင်လည်း ပရိယတ္တိ၊ ပဋိပတ္တိတရားများကို ပွားများအားထုတ်ရင်း ယောဂီများကိုလည်း တရားဟောတရားပြ ဆောင်ရွက်ခဲ့ရလေသည်။ ညအခါမှသာ ဝါးကျောင်းသို့ ပြန်ကြွ ညသန့်စင်တော်မူနိုင်ခဲ့လေသည်။

如此生活過了三年之後，1984 年開始，帕奧西亞多才開始教導前來向他學習禪修的僧俗二眾。由於禪修者有所成就，禪修人數也因此與日俱增。長期住下來禪修的也不乏其人。 自此，午餐後西亞多就不再回上院，他留在下院閱讀聖典、禪修及教導寺院徒眾佛法，晚上方才回到竹精舍。

After 3 years living in such a way, in 1984, Sayadaw began to teach meditation to the monastic disciples and devotees who wanted to meditate. As there were those who were successful in meditation, gradually there was an increase in the number of meditators. There were also some meditators who practiced for long term, staying in the monastery. Thus, after lunch, Sayadaw did not go back to Upper Monastery. Instead, he stayed in the Lower Monastery reading the Scriptures, practicing meditation and teaching Dhamma to the devotees of the monastery. He was able to return to Wah Kyaung only at night.

ဆရာတော်သည် ပဋိပတ္တိသာသနာပြုလုပ်ငန်းများကို ဆောင်ရွက်တော်မူလျက် အခါအားလျော်စွာ ရဟန်း-ရှင်-လူ-ယောဂီများကို ပရိယတ္တိ သင်ကြားပို့ချပေးမှုများကိုလည်း ဆောင်ရွက်ပေးခဲ့ပါသည်။
ပရိယတ္တိနှင့် ကိုက်ညီသော ပဋိပတ္တိကျင့်စဉ်ဖြစ်အောင် အထူးသင်ကြားပို့ချ ဟောကြားတော်မူလေ့ရှိပြီး ပဋိဝေဓသာသနာတော်ကြီးတိုင်အောင် သာသနာတော်သုံးရပ် စဉ်ဆက်မပြတ် ထွန်းကားပြန့်ပွားရန် ကြိုးပမ်းထမ်းဆောင်လျက်ရှိပါသည်။

西亞多在從事實修的行教法工作同時，也教導比庫、尼師及在家禪修者教理。為了達到證教法，西亞多特別教導與教理相契合的實修方法，努力地讓教、行、證，三種教法皆能持續不斷地傳揚開來。

While developing the Paṭipati-Sāsana, Sayadaw taught pariyatti to the bhikkhus, nuns and yogis. In order to accomplish Paṭivedha-sāsana, Sayadaw emphasized on teaching those pariyatti that are relevant with the paṭipatti. In this way, he put forth effort to propagate the three Sāsana for their continuous existance.



စကြ်ကျောင်းတွင် တရားအားထုတ်နေစဉ်
西亞多在下院禪修
Meditating in Lower Monastery



နံနက်အရုဏ်တက်လျှင် ဆရာတော်ဦးဆောင်လျက် သံဃာတော်များသည် စိတ္တလတောင်ကျောင်းမှ စင်္ကြံကျောင်းသို့ ကြွလာတော်မူကြပြီး တစ်နေ့တာ တရားဘာဝနာပွားများ အားထုတ်ကြပါသည်။

清晨明相即出，以西亞多為首的僧眾們便從上院出發到下院去，開始一天的修行生活。

Early morning after the dawn time, the Sangha led by Sayadaw would walk from the Upper Monastery to the Lower Monastery to start their daily practice.







# တစ်နေ့တာ တရားဘာဝနာပွားများ အားထုတ်ခြင်း 日常修行生活 Daily Practice

## သီလဝိသုဒ္ဓိ (သီလကြီးလေးပါးစင်ကြယ်ခြင်း)
## 戒清淨（四遍淨戒）
## Morality Purification (Fourfold Purification Morality) (Catu-pārisuddhi-sīla)

### ပါတိမောက္ခသံဝရသီလ

(သိက္ခာပုဒ်သီလကို စောင့်စည်းခြင်း)
(ရဟန်းတော်များအတွက်
၂၂၇ သွယ် သိက္ခာပုဒ်)

巴帝摩卡律儀戒
（227 比庫學處）

Pātimokkha Restraint Morality
(Pātimokkha-saṃvarasīla)
--227 Monastic Codes

### ဣန္ဒြိယသံဝရသီလ

(ကာမဂုဏ်အာရုံ၌ ဘာဝနာစိတ်ကို
သွတ်သွင်းကာ ကိလေသာများ
မဝင်အောင် ဣန္ဒြေခြောက်ပါးကို
စောင့်စည်းမှု သီလ)

根律儀戒（護諸根門）

Faculties Resttraint Morality
(Indriyasaṃvarasīla)
--Restraining the Six Sense Doors

### အာဇီဝပါရိသုဒ္ဓိသီလ

(အသက်မွေးဝမ်းကြောင်း စင်ကြယ်မှု သီလ)

活命遍淨戒
（正命而活）

Livelihood Purification Morality
(Ājīvapārisuddhisīla--Right Livelihood)



### ပစ္စယသန္နိဿိတသီလ

(ပစ္စည်းလေးပါးကို သုံးစွဲရာ၌
ပစ္စဝေက္ခဏာဉာဏ်ဖြင့် ဆင်ခြင်၍
သုံးစွဲမှုကို မှီသော သီလ)

資具依止戒（省思四資具）

Requisites-Related Morality
(Paccayasannissitasīla)
--Reflection on Four Requisites


ဖားအောက်ဆရာတော်ကြီးနှင့် သံဃာတော်များ
အတူတကွ စုပေါင်း တရားထိုင်နေစဉ်။

西亞多與僧眾一起共修。

Sayadaw and the Sangha members were meditating together.






နိဗ္ဗာန်
မဂ်ဉာဏ်လေးပါး ဖိုလ်ဉာဏ်လေးပါး၊
ဝိပဿနာဉာဏ် (၃-၁၂)
လက္ခဏ၊ ရသ၊ ပစ္စုပဋ္ဌာန်၊ ပဒဋ္ဌာန်တို့ကို သိမ်းဆည်းရှုပွားခြင်း
အကြောင်း အကျိုး သိမ်းဆည်းရှုပွားခြင်း (ပဋိစ္စသမုပ္ပါဒ် ပထမနည်း...ပဉ္စမနည်း)
နာမ်ရုပ်ပိုင်းခြားမှတ်သားခြင်း (နာမရူပဝဝတ္ထာနဉာဏ်)
ရုပ်နာမ်သိမ်းဆည်းခြင်း (ရူပါရူပပရိဂ္ဂဟဉာဏ်)
နာမ်တရားသိမ်ဆည်းခြင်း (အရူပပရိဂ္ဂဟဉာဏ်)
ရုပ်တရားသိမ်းဆည်းခြင်း (ရူပပရိဂ္ဂဟဉာဏ်)
ဒွါရ(၆)ပါး (၄၂)ကောဋ္ဌာသတို့၌ တည်ရှိသော
ရုပ်ပရမတ်တရားတို့ကို ဉာဏ်ဖြင့် ပိုင်းခြားယူခြင်းသိမ်းဆည်းခြင်း။
ဓာတ်ကမ္မဋ္ဌာန်း အကျယ်ရှုပွားနည်း (ဥပစာရသမာဓိ)
၃၂ ကောဋ္ဌာသ (အဇ္ဈတ္တနှင့် ဗဟိဒ္ဓ သိမ်းဆည်းခြင်း)
ဓာတ်ကမ္မဋ္ဌာန်း အကျဉ်းရှုပွားနည်း (ဥပစာရသမာဓိ)





涅槃

▲

四聖道與四聖果

▲

觀禪（觀智 3-12）

▲

相、味、現起、足處

▲

觀察緣起（緣起第一法…第五法）

▲

名色識別智

▲

名色業處（名色識別智）

▲

名業處（名識別智）

▲

色業處（色識別智）

▲

以智辨識六門 42 身分的究竟色法

▲

四界差別（廣修）（近行定）

▲

32 身分（內外）

▲

四界差別（略修）（近行定）



Nibbāna

▲

4 Path and Fruition Knowledges

▲

Insight Meditation (Vipassanā-bhāvanā)
(Insight Knowledge 3-12)

▲

Discerning the Characteristic, Function,
Manifestation & Proximate Cause

▲

Dependent Origination
(Paṭicca-samuppāda 1st/5th Method)

▲

Mentality-Materiality Resolution
(Nāmarūpa-vavatthāna)

▲

Mentality-Materiality Apprehension
(Rūpārūpa-pariggaha)

▲

Mentality Apprehension (Arūpa-pariggaha)

▲

Materiality Apprehension (Rūpa-pariggaha)

▲

Discerning Ultimate Rūpa at
6 doors and 42 Body-parts

▲

Four Elements Meditation (Detail method)
(Upacāra Samādhi)

▲

32 Body-parts (Internal & External)

▲

Four Elements Meditation (Brief method)
(Upacāra Samādhi)

၁၉၈၅-ခုနှစ်တွင် ဝါးကျောင်းကလေးအနီး၌ သစ်သားစင်္ကြံစံကျောင်း တစ်ဆောင်ကို ဆောက်လုပ်လှူဒါန်းကြ၏။
ထိုစံကျောင်း၌ ၁၉၉၀-ခုနှစ်တိုင်အောင် သီတင်းသုံးခဲ့သည်။

1985 年，信眾在小竹舍的附近建起了一座附有經行走道的木孤邸供養給西亞多。西亞多在該孤邸住到 1990 年。

In 1985, devotees donated a new wooden kuṭi with a walking meditation path in it. Sayadaw stayed in that kuṭi until 1990.



စိတ္တလတောင်ကျောင်း စံကျောင်းတော်
上院西亞多新孤邸
New Kuṭi in the Upper Monastery

ထို့နောက် ၁၉၉၀-ခုနှစ်တွင် ယင်းသစ်သားစံကျောင်းနှင့် မနီးမဝေးလှသောနေရာ၌ ဆောက်လုပ်လှူဒါန်းကြသော အုတ်တိုက်စံကျောင်းသို့ အလှူရှင်များ၏ ဒါနကုသိုလ်အကျိုးငှာ သီတင်းသုံးတော်မူခဲ့ပါသည်။

之後，信眾們在木孤邸附近建造了一棟新的混合黏土孤邸供養西亞多。於 1990 年，西亞多就遷居到該新孤邸。

Later, devotees built a concrete kuṭi nearby the wooden one and offered it to Sayadaw. Then, in 1990, Sayadaw moved to this new concrete kuṭi.







၁၉၉၀-ခုနှစ်တွင် စကြံ့ကျောင်း နှစ်ထပ်သိမ် ဆောက်လုပ်ပြီးစီး
သွားသောအခါ ဆရာတော်ကြီးသည် သိမ်အပေါ်ထပ်တွင်
သီတင်းသုံးတော်မူနေသော ဘုရားရှင်အား မျက်နှာတော်သစ်ခြင်း
စသောဝေယျာဝစ္စပြုလုပ်ခြင်းကို တရားထိုင်ချိန်ပြီးဆုံးသော
နံနက် (၉)နာရီတွင် နေ့စဉ်ပြုလုပ်ပါသည်။

1990 年，當下院的雙層界堂建設完畢，西亞多每天早上 9 點禪修完後，便為界堂二樓的佛像擦淨及服務。

In 1990, after the double storey Sīmā hall had been constructed, Sayadaw would clean the Buddha statue at the first floor of the Sīmā hall daily after the morning meditation session at 9 am .

သိမ်အပေါ်ထပ်တွင် ဘုရားဆွမ်းတော်ကပ်လှူရန် ပြင်ဆင်နေစဉ်။

準備食物供養界堂二樓佛像

Preparing alms to be offered to the Buddha at the 1st floor of the Sīmā hall





သိမ်အပေါ်ထပ်တွင် ဘုရားရှင်အား ဆွမ်းတော်ကပ်လှူနေစဉ်

正在供養界堂二樓佛像

Offering alms to the Buddha at the 1st floor of the Sīmā hall



ညအခါ စိတ္တလတောင်ကျောင်းသို့ ပြန်မကြွမီ ပါဠိတော် အဋ္ဌကထာ ဋီကာ ကျမ်းကိုးကျမ်းကား ပြည့်စုံစွာ ညှိနှိုင်းထည့်သွင်း၍ နေ့စဉ်လိုလို တစ်နာရီကြာ တရားဟောကြားပေးလေ့ရှိခဲ့ပါသည်။

幾乎每天晚上還沒回莊嚴山寺之前，西亞多都完整地引據巴利三藏、義注及復注來開示一小時。

At almost every night, before going back to Cittalapabbata Monastery, Sayadaw would give an hour Dhamma Talk with full references from the Pāli Canon, its commentaries and subcommentaries.



စင်္ကြံကျောင်းသိမ်အောက်ထပ်တွင် တစ်နာရီကြာ တရားဟောကြားစဉ်
界堂一樓一小時的佛法開示
One Hour Dhamma Talk at the Sīmā Hall's ground floor





စကြ်ံကျောင်းသိမ်အောက်ထပ်တွင် သံဃာတော်များ၏နောက်မှ သီလရှင်များ ယောဂီများ စုပေါင်းတရားနာယူနေစဉ်

僧眾，坐其後面諸尼師及禪修者在下院一樓集體聽法。

The Sangha, nuns and lay-yogis gathered at the ground floor of Sīmā hall listening to the Dhamma Talk.





ည (၉)နာရီကျော်တွင် ဆရာတော်ဦးဆောင်လျက် သံဃာတော်များသည် စိတ္တလတောင်ကျောင်းသို့ ကြွ၍ ညသန့်စင်တော်မူကြပါသည်။





晚上 9 點，以西亞多為首的僧眾們一起回到上院休息。

At 9 pm, the Sangha, led by Sayadaw, went back to Cittalapabbata Monastery to rest.

စကြံ့ကျောင်းသိမ်တော်
新姜寺界堂
Sīmā hall of Sinkyan Kyaung

## သက်တော် (၅၆)နှစ်(1990)၊

## 56 歲

## Age 56

၁၉၉၀-ခုနှစ် နှောက်ပိုင်းလောက်မှ စတင်၍ နိုင်ငံခြားသား ရဟန်း-ရှင်-လူ ယောဂီများ စတင်ရောက်ရှိလာကြပြီး တစ်နှစ်ထက်တစ်နှစ် ပိုမို များပြားလာခဲ့သည်။

自 1990 年初開始，從四面八方來帕奧禪林修行的僧眾增多了。國外比庫、沙馬內勒及禪修者也開始來到這間寺院禪修。數年以來，禪修人數不斷增多。

Since 1990, foreign bhikkhus, sāmeṇeras and lay-meditators have begun to come to practice in Pa-Auk Tawya. The number of foreign meditators increased gradually year by year.

## စကြံ့ကျောင်း စုပေါင်းတရားအားထုတ်ရာသိမ်တော်

地梯寺（新姜寺）共修界堂

Group meditation Hall in Thit-thee Kyaung (Sīmā hall of Sinkyan Kyaung)


စကြံ့ကျောင်းသိမ်တော် 界堂 Sīmā Hall




စကြံ့ကျောင်း အမျိုးသားယောဂီဆောင်
男眾宿舍 Male Quarters

စကြ်ံကျောင်း သိမ်အပေါ်ထပ်တွင်
တရားအားထုတ်နေကြသော
သံဃာတော်များနှင့် အမျိုးသားယောဂီများ

在地梯寺（新姜寺）界堂樓上共修的僧眾及男眾禪修者。

Group meditation of the Saṅgha and male yogis at the upper floor of Sinkyan Kyaung Sīmā hall.













စင်္ကြံကျောင်း သိမ်အောက်ထပ်တွင်
တရားအားထုတ်နေကြသော
သီလရှင်များနှင့်
အမျိုးသမီးယောဂီများ

在地梯寺（新姜寺）界堂樓下
共修的尼師及女眾禪修者。

Group meditation of Sayalays and female yogis at the ground floor of Sinkyan Kyaung Sīmā hall.







တရားလာရောက်အားထုတ်ကြသော ရှင်ယောဂီ လူယောဂီများ များပြားလာသည်နှင့်အမျှ တရားအားထုတ်ရန် ဓမ္မာရုံ၊ သိမ်နှင့် ကျောင်းဆောင်များလည်း တိုးချဲ့ဆောက်လုပ်ခဲ့ကြသည်။ ၁၉၉၄ခုနှစ်တွင် စိတ္တလတောင်ကျောင်း၌ သိမ်မြေနေရာကို စတင်ရှင်းလင်းမြေညှိခဲ့ကြသည်။ တောင်ခါးပန်းကို လူအားနှင့် တူးဖို့နေကြရာမှ တစ်နှစ်ခန့်အကြာတွင် မြေတူးစက်အကူအညီရရှိသဖြင့် ကျယ်ကျယ်ပြန့်ပြန့် ပြုလုပ်နိုင်ခဲ့သည်။



由於出家、在家禪修者的增多，禪堂、界堂及孤邸也相續的建設起來。1994 年，莊嚴山寺法住界堂的位置開始進行土地平整工作。起先，工作是由人工進行，一年後，才有推土機代勞。

As the number of monastic and layperson meditators had increased, construction of meditation hall, Sīmā hall and kuṭis were gradually initiated. in 1994, Ground levelling was started for Dhammavihārī Sīmā at the Cittalapabbata Monastery. It was done manually for about one year before a bulldozer was available.



၁၃၅၇-ခုနှစ်၊ တန်ဆောင်မုန်းလပြည့်နေ့
(၆.၁၁.၁၉၉၅)နေ့ ဓမ္မဝိဟာရီ နှစ်ထပ်သိမ်တော်ကြီး၏
သိမ်နှုတ်ပွဲအခမ်းအနားတွင် ပရိတ်တရားတော်ရွတ်မြှင့်ပြီးနောက်
ဆရာတော်သံဃာတော်များ သိမ်နှုတ်ရန် စတင်ပြုလုပ်ခဲ့ပါသည်။

於 1995 年 11 月 6 日，在法住界堂解界的儀式上，僧團集體誦護衛經，之後便正式開始解界。

On 6th November 1995, during the ceremony of Sīmā removal for the Dhammavihārī Sīmā, the Saṅgha gathered together to recite the paritta. Then, Sīmā removal was started.







၁၃၅၈-ခုနှစ်၊
တန်ဆောင်မုန်းလပြည့်နေ့၊
(၂၅.၁၁.၁၉၉၆)
နေ့တွင်အလျား ၁၄၅-
ပေ၊ အနံ ၉၆-ပေ
ရှိသော ဓမ္မဝိဟာရီ
နှစ်ထပ်သိမ်တော်ကြီး၏
ပန္နက်ချနိုင်ခဲ့သည်။



於 1996 年 11 月 25 日，長 145 英尺，寬 96 英尺的法住界堂正式進行奠基。

On 25th November 1996, the first cornerstone for the Dhammavihārī Sīmā (145 feet long and 96 feet wide) was officially laid.








## သက်တော် (၆၃-မှ-၆၈-ထိ) (1997-2002)၊

## 63 – 68 歲

## Age 63-68

၁၉၉၇-ခုနှစ်တွင် နိဗ္ဗာန်ရောက်ကြောင်းကျင့်စဉ်ကို အကျယ်အားဖြင့် ဖွင့်ဆိုသော နိဗ္ဗာနဂါမိနီပဋိပဒါ အမည်ရသည့် စာမျက်နှာ သုံးထောင့်လေးရာကျော် ပါရှိသော ၅-အုပ်တွဲ ကျမ်းစာကြီးကိုလည်း ကျမ်းကိုးကျမ်းကား ပြည့်စုံစွာဖြင့် မဂ္ဂင် (၈) ပါး အကျင့်မြတ်တရားတို့ကို ဘုရားဟော ပါဠိတော်ကြီးနှင့် အဋ္ဌကထာ ဋီကာတို့၌ ညွှန်ကြားပြသ ဆိုဆုံးမ တော်မူသည့်အတိုင်း အဆင့်ဆင့် စနစ်တကျ စာတွေ့ လက်တွေ့ ကျင့်ကြံကြိုးကုတ် ပွားများအားထုတ် နိုင်စေရန် ရည်သန်၍ တရားဟောတရားပြ တရားအားထုတ်ရင်းဖြင့် အထူးကြိုးစား ရေးသားပြုစုလာခဲ့ရာ ရှစ်နှစ်ခန့်အတွင်း ပြီးစီးထုတ်ဝေနိုင်ခဲ့ပါသည်။

1997 年，西亞多出版了一套五本的鉅著《趣向涅槃之道》（Nibbānagāminīpaṭipadā），約 3400 頁，詳細地解釋整套八支聖道的教法。並有條有序地大量引據〈巴利聖典〉、〈義注〉及〈復注〉，以供禪修解行兼顧之用。西亞多專門花了八年時間，通過教導與自修來完成此鉅著。

In 1997, the Sayadaw published his Magnum Opus, an enormous five-volumes tome titled "The Practice that Leads to Nibbāna"(Nibbānagāminīpaṭipadā), with pages sum up to more than 3400. The tome, with copious quotations from the Pāli Texts, commentaries and subcommentaries, explained systematically the entire course of teaching (Noble Eightfold Path) in detail, is aimed for both aspects of theoretical understanding and meditation practice. Sayadaw had spent 8 years to accomplish this writing through teaching and self-meditation practice.


1989 --1997

(၁) မေတ္တာကမ္မဋ္ဌာန်း (ဗြဟ္မဝိဟာရကမ္မဋ္ဌာန်း)
(၂) ဘုရားဂုဏ်တော်ကမ္မဋ္ဌာန်း(ဗုဒ္ဓါနုဿတိ)
(၃) မိမိသေခြင်းတရားဆင်ခြင်မှုကမ္မဋ္ဌာန်း(မရဏာနုဿတိ)
(၄) ရွံရှာစက်ဆုပ်ဖွယ်ရှုပွားခြင်းကမ္မဋ္ဌာန်း(အသုဘ)
အစောင့်လေးပါးကမ္မဋ္ဌာန်း(စတုရာရက္ခ)

၁၄-မျိုးသော အခြင်းအရာအားဖြင့် စိတ်ကို ဆုံးမခြင်း

| | |
|---|---|
| (၁၀) အာကာသကသိုဏ်း | |
| (၉) အာလောကကသိုဏ်း | (၈) နေဝသညာနာသညာယတနစျာန် |
| (၈) ဩဒါတကသိုဏ်း | (၇) အာကိဉ္စညာယတနစျာန် |
| (၇) လောဟိတကသိုဏ်း | (၆) ဝိညာဏဉ္စာယတနစျာန် |
| (၆) ပီတကသိုဏ်း | (၅) အာကာသာနဉ္စာယတနစျာန် |
| (၅) နီလကသိုဏ်း | (၄) စတုတ္ထစျာန် |
| (၄) ဝါယောကသိုဏ်း | (၃) တတိယစျာန် |
| (၃) တေဇောကသိုဏ်း | (၂) ဒုတိယစျာန် |
| (၂) အာပေါကသိုဏ်း | (၁) ပထမစျာန် |
| (၁) ပထဝီကသိုဏ်း | |
| ကသိုဏ်း(၁၀)ပါး | သမာပတ် (၈)ပါး |

အဖြူရောင်ကသိုဏ်း(ပ၊ဒု၊တ၊စ စျာန်)
အရိုးစုရှုံစရာ (ပထမစျာန်သမာဓိ၊ ဥပစာရသမာဓိ)
၃၂ ကောဋ္ဌာသ (အဇ္ဈတ္တနှင့် ဗဟိဒ္ဓ သိမ်းဆည်းခြင်း)

ဓာတ်ကမ္မဋ္ဌာန်း
ဥပစာရသမာဓိ

အာနပါနကမ္မဋ္ဌာန်း
(ပ၊ဒု၊တ၊စ စျာန် - အပ္ပနာသမာဓိ)

နိဗ္ဗာန်

မဂ်ဉာဏ်လေးပါ ဖိုလ်ဉာဏ်လေးပါး၊

ဝိပဿနာဉာဏ် (၃-၁၂)

လက္ခဏာ၊ ရသ၊ ပစ္စုပဋ္ဌာန်၊ ပဒဋ္ဌာန်တို့ကိုသိမ်း
ဆည်းရှုပွားခြင်း

အကြောင်း အကျိုး သိမ်းဆည်းရှုပွားခြင်း
(ပဋိစ္စသမုပ္ပါဒ် ပထမနည်း...ပဉ္စမနည်း)

နာမ်ရုပ်ပိုင်းခြားမှတ်သားခြင်း (နာမရူပဝဝတ္ထာနဉာဏ်)

ရုပ်နာမ်သိမ်းဆည်းခြင်း (ရူပါရူပပရိဂ္ဂဟဉာဏ်)

နာမ်တရားသိမ်ဆည်းခြင်း (အရူပပရိဂ္ဂဟဉာဏ်)

ရုပ်တရားသိမ်းဆည်းခြင်း (ရူပပရိဂ္ဂဟဉာဏ်)

ဒွါရ(၆)ပါး (၄၂)ကောဋ္ဌာသတို့၌ တည်ရှိသော
ရုပ်ပရမတ်တရားတို့ကို ဉာဏ်ဖြင့်
ပိုင်းခြားယူခြင်း သိမ်ဆည်းခြင်း။

ဓာတ်ကြီးလေးပါးကမ္မဋ္ဌာန်း

သီလဝိသုဒ္ဓိ (သီလကြီးလေးပါးစင်ကြယ်ခြင်း)

慈心禪 / 四梵住　不淨觀
死隨念　佛隨念
四護衛禪

▲

十四禦心法

▲

| 十遍 | 八定 |
|---|---|
| 限定虛空遍 | 非想非非想處定 |
| 光明遍 | 無所有處定 |
| 白遍 | 識無邊處定 |
| 赤遍 | 空無邊處定 |
| 黃遍 | 四禪 |
| 黑遍 | 三禪 |
| 風遍 | 二禪 |
| 火遍 | 初禪 |
| 水遍 | |
| 地遍 | |

▲

白遍（初、二、三、四禪）

▲

白骨想（初禪）（近行定）

▲

32 身分（內外）

▲　▲

四界差別　入出息念
近行定　安止定

涅槃

▲

四聖道與四聖果

▲

觀禪（觀智 3-12）

▲

相、味、現起、足處

▲

觀察緣起（緣起第一法…第五法）

▲

名色識別智

▲

名色業處（名色識別智）

▲

名業處（名識別智）

▲

色業處（色識別智）

▲

以智辨識六門 42 身分的究竟色法

▲

四界差別（近行定）

戒清淨（四遍淨戒）

(4)Death Recollection (Maraṇānussati)
(3)Foulness Meditation (Asubha)
(2)Buddha Recollection (Buddhānussati)
(1) Mettā(Brahmavihāra)
Four Protective Meditations (Caturārakkha-Kammaṭṭhāna)

▲

14 Ways of Restraining the Mind

▲

| 10 Kasiṇa | 8 Attainments |
|---|---|
| 10.Space (Ākāsa) Kasiṇa | 8th The Base of Neither Perception nor Non-Perception (Nevasaññānāsaññāyatana) |
| 9.Light (Āloka) Kasiṇa | 7th The Base of Nothingness (Ākiñcaññāyatana) |
| 8. White (Odāta) Kasiṇa | 6th The Base of Boundless Consciousness (Viññāṇañcāyatana) |
| 7.Red (Lohita) Kasiṇa | 5th The Base of Boundles Space(Ākāsānañcāyatana) |
| 6.Yellow (Pīta) Kasiṇa | 4th Jhāna |
| 5. BlueBlack (Nīla) Kasiṇa | 3rd Jhāna |
| 4.Wind (Vāyo) Kasiṇa | 2nd Jhāna |
| 3.Fire (Tejo) Kasiṇa | 1st Jhāna |
| 2.Water (Āpo) Kasiṇa | |
| 1. Earth (Paṭhavī) Kasiṇa | |

▲

White Kasiṇa (1st/2nd/3rd/4th Jhānas)

▲

Repulsiveness Attention (Skeleton)
(1st Jhana/ Access Concentration

▲

32 Body-parts (Internal & External)

▲ ▲

Four Elements Meditation access | Mindfulness of Breathing absorption concentration

---

Nibbāna

▲

4 Path and Fruition Knowledges

▲

Insight Meditation (Vipassanā-bhāvanā)
(Insight Knowledge 3-12)

▲

Discerning the Characteristic, Functions, Manifestation & Proximate Cause

▲

Dependent Origination
(Paṭicca-samuppāda 1st/5th Method)

▲

Mentality-Materiality Resolution
(Nāmarūpa-vavatthāna)

▲

Mentality-Materiality Apprehension
(Rūpārūpa-pariggaha)

▲

Mentality Apprehension (Arūpa-pariggaha)

▲

Materiality Apprehension(Rūpa-pariggaha)

▲

Discerning Ultimate Rūpa
at 6 doors and 42 Body-parts

▲

Four Elements Meditation (Upacāra Samādhi)

Morality Purificatation (Fourfold Purification Morality)
*(Catu-pārisuddhi-sīla)*

## သက်တော် (၆၃)နှစ် (1997)၊

## 63 歲

## Age 63

၁၃၅၇-ခုနှစ် (၄.၁.၁၉၉၇)တွင် နိုင်ငံတော်မှ မဟာကမ္မဋ္ဌာနာစရိယ ဘွဲ့တံဆိပ်တော်ကို ဆက်ကပ်ခဲ့ပါသည်။

1997 年 1 月 4 日 尊敬的帕奧西亞多受緬甸政府頒發「大業處阿吒利亞」'Mahā Kammaṭṭhānācariya' 之銜級。

4th January 1997, The Most Venerable Pa-Auk Tawya Sayadaw received the title of 'Mahā Kammaṭṭhānācariya' conferred by the Myanmar government.





ပြည်ပသာသနာပြု ဖိတ်ကြားမှုများလည်း များပြားလာခဲ့သည်နှင့်အမျှ ၁၉၉၇-ခုနှစ်မှ စတင်၍ ဖားအောက်တောရဆရာတော်ကြီးသည် နိုင်ငံခြားသာသနာပြုခရီး ကြွခဲ့ပါသည်။ တစ်ချိန်တည်းမှာပင် ဆရာတော်ကြီးသည် ကျောင်းတိုက်တွင်းရှိ သံဃာတော်များကို ဦးစီးဦးဆောင် ပြုလျက်သီတင်းသုံးနေထိုင်ပြီး ကျောင်းတိုက်တွင်း ဆောက်လုပ်ရေး လုပ်ငန်းများကိုလည်း ကြည့်ရှုစီမံတော်မူနေခဲ့ပါသည်။

由於國外的諸多邀請，1997 年西亞多開始出國傳法。同時，西亞多亦然兼顧帶領國內僧團組織及禪林的建設。

Owing to the increasing invitations from overseas, in 1997, Pa-Auk Sayadaw started his work of Dhamma Propagation in Overseas. However, the Sayadaw had also been leading and organizing the Sangha as well as supervising the construction works of the Monastery at the same time.



သီရိလင်္ကာနိုင်ငံသို့ သာသနာပြုရန်။ 1997 傳法到斯里蘭卡 Dhamma Propagation In Sri Lanka

၁၉၉၇-ခုနှစ်တွင် နိုင်ငံခြားသာသနာပြုခရီး စတင်ခဲ့ပါသည်။ ရှေးဦးစွာ သီရိလင်္ကာနိုင်ငံသို့ နောက်ပါရဟန်းတော် အရှင်ကေသရိန္ဒ၊ အရှင် အဂ္ဂညာ၊ အရှင် စန္ဒိမာတို့ လိုက်ပါလျက် ရိပ်သာခွဲ ဖွင့်လှစ်ပေးခဲ့သည်။

1997 年，西亞多開始了國外弘法之旅，首先去到斯里蘭卡。當時，烏．給薩琳德西亞多，烏．阿感涯西亞多及烏．參帝瑪西亞多隨同西亞多到斯里蘭卡開設了帕奧分院。

Since 1997, the Sayadaw's journey of Dhamma propagation in foreign countries has started. Firstly, Venerable Pa-Auk Sayadaw went to Sri Lanka, accompanied by Venerable U Kesarinda, Venerable U Aggañña and Venerable U Candimā. The trip resulted in an recognization of a new Pa-Auk Tawya Branch in Sri Lanka.

之後，1998 年開始，西亞多陸續到臺灣、香港、中國大陸、馬來西亞、新加坡、日本、美國、英國、南韓、德國、拉脫維亞等地傳法。





After that, beginning from the year 1998, Sayadaw continued his journey of Dhamma propagation in Taiwan, Hong Kong, Mainland China, Malaysia, Singapore, Japan, America, England, South Korea, Germany, Latvia, etc.

ထို့နောက် ၁၉၉၈-ခုနှစ်မှစတင်၍ ထိုင်ဝမ်၊ ဟောင်ကောင်၊ တရုတ်၊ မလေးရှား၊ စင်္ကာပူ၊ ဂျပန်၊ အမေရိကန်၊ အင်္ဂလန်၊ တောင်ကိုရီးယား၊ ဂျာမဏီ၊ လပ်ဗီးယား နိုင်ငံများသို့ သာသနာပြုခရီး ကြွရောက်ခဲ့သည်။







Shuang Lin Temple, Singapore 新加坡雙林寺

၁၉၉၈-ခုနှစ် ဧပြီလမှ မေလထိ (Yi Tung Temple) ထိုင်ဝမ်နှင့် ဇွန်လတွင် (Shuang Lin Temple) စင်္ကာပူတွင် တရားစခန်း ဖွင့်လှစ်၍ တရားပြသ တော်မူခဲ့သည်။ ထို့နောက် မြန်မာနိုင်ငံပြန်လည်ပြီး မော်လမြိုင်မြို့ ဖားအောက်တောရ၌ ဝါဆိုဝါကပ်တော်မူခဲ့တည်။

1998 年 4 月至 5 月，西亞多在台灣壹同寺，同年 6 月，西亞多在新加坡雙林寺主持禪修及佛法開示。之後，西亞多便回到緬甸，在毛淡棉帕奧總院過雨安居。

From April to May 1998, the Sayadaw instructed meditation retreat and gave Dhamma-talks at Yi Tung Temple of Taiwan, and in June at Shuang Lin Temple, Singapore. After that, he returned to Myanmar to spend his vassa in Pa-Auk Tawya (Main), Mawlamyine.

Yi Tung Temple, Taiwan
台灣壹同寺

## သက်တော် (၆၅)နှစ် (1999)၊

## 65 歲
### Age 65

၁၃၆၀-ခုနှစ် (၄.၁.၁၉၉၉)တွင် နိုင်ငံတော်မှ အဂ္ဂမဟာကမ္မဋ္ဌာနာစရိယ ဘွဲ့တံဆိပ်တော်ကို ဆက်ကပ်ခဲ့ပါသည်။

1999 年 1 月 4 日，尊敬的帕奧西亞多受緬甸政府頒發「上首大業處阿吒利亞」‘Agga Mahā Kammaṭṭhānācariya’ 之銜級。

4th January 1999, The Most Venerable Pa-Auk Tawya Sayadaw received the title of ‘Agga Mahā Kammaṭṭhānācariya’ conferred by the Myanmar government.



ပြည်ထောင်စု မြန်မာနိုင်ငံတော်

အဂ္ဂမဟာကမ္မဋ္ဌာနာစရိယဘွဲ့တော်

(ကမ္မဋ္ဌာန်းနည်းပြ ပထမဆင့်)

မွန်ပြည်နယ်၊ မုဒုံမြို့နယ်

ဖားအောက်တောရ ဆရာတော်ဘုရားကြီးသည် ၁၉၉၉-ခုနှစ် မတ်လတွင် ဟောင်ကောင်၌ တရားစခန်း ဖွင့်လှစ်၍ တရားပြသတော်မူခဲ့သည်။ ထို့နောက်မှ တရုတ်ပြည် ကွမ်ကျိုးမြို့၌ တရားပြသတော်မူခဲ့သည်။

西亞多於 1999 年 3 月在香港主持禪修營。
之後，又到中國大陸廣州開示。

In March 1999, Sayadaw conducted a retreat in Hong Kong. Then, Sayadaw proceeded to Guangzhou, Mainland China for preaching.







ဟောင်ကောင် 1999 March 香港 Hong Kong







တရုတ်ပြည် ကွမ်ကျိုးမြို့ 中國廣州 Guangzhou, China

၁၉၉၉-ခုနှစ် ဧပြီလမှ မေလထိ ထိုင်ဝမ်၌ တရားစခန်းဖွင့်လှစ်၍ တရားပြသတော်မူခဲ့သည်။ ထို့နောက် မလေးရှားနိုင်ငံ ပီနန် တရားစခန်း၌ တရားပြသတော်မူခဲ့သည်။ ထို့နောက် မြန်မာနိုင်ငံသို့ ဝါဆိုအမှီ ပြန်ကြွတော်မူခဲ့သည်။

1999 年 4 月至 5 月西亞多在臺灣，隨後到馬來西亞檳城主持禪修。禪修營後，西亞多回緬甸過雨安居。

April to May 1999, the Sayadaw was in Taiwan. After that, the Sayadaw conducted a meditation retreat in Penang, Malaysia, before leaving to Myanmar for Vassa.



1999 ထိုင်ဝမ်
台灣 Taiwan






ဆွမ်းလောင်းရုံ 托缽堂
Pindapata sala main entrance


ဆရာတော် စံကျောင်း 西亞多孤邸 Sayadaw Kuṭi



馬來西亞一夜賢者禪院界堂
2000 Bhaddekaratta, Malaysia

၁၉၉၉-ခုနှစ် ဝါမဝင်မီ အလျားပေ-၁၁၀၊ အနံပေ-၆၀ ရှိသော ဆွမ်းလောင်းရုံကြီး ဆောက်လုပ် ပြီးစီးခဲ့သည်။ သိမ်တော်ကြီး၏ တောင်ဘက်တွင် ဆရာတော်ကြီး၏ စံကျောင်းသစ်ကို ဆောက်လုပ်ခဲ့သည်။

1999 年安居結束前，一座 110×60 英尺的托缽堂及一座西亞多孤邸建設竣工。

In 1999, before vassa, a Piṇḍapāta Sālā (110×60 feet) and Sayadaw's kuṭi were constructed.

၂၀၀၀-ခုနှစ်တွင် မလေးရှားနိုင်ငံသို့ သိမ်သမုတ်ရန် ကြွရောက်တော်မူခဲ့သည်။

2000 年，西亞多在馬來西亞一夜賢者禪院結界。

Year 2000, Sīmā setting in Bhaddekaratta, Malaysia.



(၁၁.၀၂.၁၉၉၆)နေ့တွင် သိမ်တော်ကြီးအထွင်၌ စေတီတော် ထီးတင်နိုင်ခဲ့သည်။

2000 年 2 月 11 日，禪堂安置幢頂。
On 11th February 2000, the Cetiya (Pagoda) of the Sīmā was crowned with a parasol.

2000 年 2 月 19 日，法住禪堂結界，並連同托缽堂一起舉行開幕儀式。

On 19th February 2000, the opening ceremony of the double-storey Dhammavihārī Sīmā, the setting of Sīmā and the opening ceremony of the Piṇḍapāta Sālā (Alms-round Hall) were held concurrently.

စိတ္တလတောင်ကျောင်း၌ ဓမ္မဝိဟာရီ နှစ်ထပ်သိမ်တော်ကြီးပြီးစီး၍ ၁၃၆၁-ခုနှစ်၊ တပို့တွဲလပြည့်နေ့ (၁၉.၀၂.၂၀၀၀)နေ့တွင် သိမ်သမုတ်ပွဲ, သိမ်ဖွင့်ပွဲနှင့် ဆွမ်းလောင်းရုံဖွင့်ပွဲအခမ်းအနားကို တစ်ပြိုင်တည်းအောင်မြင်စွာ ကျင်းပနိုင်ခဲ့သည်။





2000 年台灣 Taiwan

၂၀၀၀-ခုနှစ် ဧပြီလတွင် ထိုင်ဝမ်သို့ တရားစခန်း
ဖွင့်လှစ်ရန် ကြွရောက်တော်မူခဲ့သည်။

2000 年 4 月，西亞多再到臺灣主持禪修。

In April 2000, Sayadaw conducted a retreat in Taiwan.



၂၀၀၀-ခုနှစ်တွင် စင်ကာပူနိုင်ငံသို့
ကြွရောက်တော်မူခဲ့သည်။

2000 年，西亞多再到新加坡去。

In year 2000, Sayadaw arrived in Singapore.

ဖားအောက်တောရဆရာတော်ကြီးအား ၂၀၀၀-ခုနှစ် ဩဂုတ်လ (၂၈)ရက်နေ့တွင် ကျင်းပပြုလုပ်ခဲ့သည့် ဘာသာရေးနှင့်အယူဝါဒ ရေးရာခေါင်းဆောင်များ၏ ၂၀၀၀ပြည့်နှစ် ကမ္ဘာ့ငြိမ်းချမ်းရေး ထိပ်သီးအစည်းအဝေးသို့ ကြွရောက်ချီးမြှင့်တော်မူရန် ကမ္ဘာ့ကုလသမဂ္ဂ အဖွဲ့က ဖိတ်ကြားခဲ့ပါသည်။

ဆရာတော်ကြီးအား "ကမ္ဘာတွင်ငြိမ်းချမ်းရေးတည်ဆောက်နိုင်ရန် ဘာသာရေးနှင့် အယူဝါဒရေးရာခေါင်းဆောင်များက ကူညီပံ့ပိုးနိုင်မည့် နည်းလမ်းများဆိုင်ရာ ထိရောက်သော အကြံပြုချက်များ ချီးမြှင့်ခြင်း"ဟူသော ( စာလုံးရေကန့်သတ်ထားသော) စာတမ်းတစ်စောင် တင်သွင်းမိန့်ကြားပေးရန်လည်း လျှောက်ထားခဲ့ကြပါသည်။ ဖားအောက်တောရဆရာတော်ကြီးသည် "ထာဝရငြိမ်းချမ်းရေးသို့" (Towards Eternal Peace)ဟူသော တရားဒေသနာစာတမ်းကို တင်သွင်းခဲ့ပါသည်။

သို့သော် ထိုကမ္ဘာ့ငြိမ်းချမ်းရေး ထိပ်သီးအစည်းအဝေး ကျင်းပချိန်၌ ဆရာတော်ကြီးသည် ကျန်းမာရေးချို့ယွင်းနေချိန်ဖြစ်၍ ကျန်းမာရေး အခြေအနေအရ မကြွရောက်နိုင်ခဲ့သောကြောင့် ထိုဒေသနာစာတမ်းအားလည်း မဖတ်ကြားဖြစ်ခဲ့ပါ။

ထိုတရားဒေသနာစာတမ်းအား နိုင်ငံခြားသားယောဂီများက နိုင်ငံခြားတွင် အင်္ဂလိပ်, တရုတ်နှစ်ဘာသာဖြင့် ဓမ္မဒါန ပြုလျက်ရှိပါသည်။

帕奧西亞多收到聯合國邀請在 2000 年 8 月 28 日參加「宗教與精神領袖之千禧世界和平峰會」。帕奧西亞多和其他世界宗教成員被邀請「對宗教與精神領袖能為世界和平所做出的貢獻給與針對性的建議」呈上講稿及演講。帕奧西亞多呈上了「朝向永恆的世界和平」。但是由於健康原因，西亞多不能出席，其演講也無法呈獻。然而，外國禪修者則把該中英文講稿發行流通於國外。




Pa-Auk Sayadaw received an invitation from the United Nations to attend the "Millenium World Peace Summit of Religious and Spiritual Leaders" held on the 28th August 2000. The Sayadaw was invited to submit a paper offering specific proposals relating to ways in which religious and spiritual leaders can contribute to peacemaking in the world. The Sayadaw replied by a proposal of "Towards Eternal Peace". However, the Sayadaw's health was not in a good condition to attend the meeting. The Paper was then circulated in English and Chinese by the foreign meditators.

ကျန်းမာရေးချို့ယွင်းနေသော အခြေအနေမှ
၂၀၀၁-ခုနှစ် ဇန္နဝါရီလတွင် ဆရာတော်ကြီး၏
ကျန်းမာရေးသည် ပြန်လည်ကောင်းမွန်တော်မူခဲ့သည်။

2001 年 1 月，西亞多健康復原。

In January 2001, the Sayadaw's health had recovered.





၂၀၀၁-ခုနှစ် မတ်လ (၇)ရက်နေ့မှ ဧပြီလ (၂၅)ရက်နေ့အထိ ထိုင်ဝမ်သို့ တရားစခန်း ဖွင့်လှစ်ရန် ကြွရောက်တော်မူခဲ့သည်။

2001 年 3 月 7 日至 4 月 25 日，西亞多再次到臺灣主持禪修。

From 7th March to 25th April 2001, the Sayadaw conducted a retreat in Taiwan.







၂၀၀၁-ခုနှစ် မေလတွင် ဂျပန်နိုင်ငံသို့ ရက်တိုတရားစခန်းနှင့် ဓမ္မသဘင်များ ကျင်းပရန် ကြွတော်မူ ခဲ့သည်။




2001 年 5 月份，西亞多到日本主持短期禪修營及佛法開示。
In May 2001, the Sayadaw went to Japan to conduct a short- term retreat and Dhamma Talks.









၂၀၀၂-ခုနှစ် ဖေဖော်ဝါရီလတွင်
အမေရိကန်နိုင်ငံသို့ ဓမ္မသဘင်များ
ကျင်းပရန် ကြွတော်မူခဲ့သည်။

2002 年 2 月在美國佛法開示。

Feb 2002 USA Dhamma Talks.



၂၀၀၂-ခုနှစ်တွင် စင်္ကာပူနိုင်ငံသို့
ဓမ္မသဘင်များ ကျင်းပရန်
ကြွတော်မူခဲ့သည်။

2002 年在新加坡開示

In the year 2002,
Dhamma Talk in Singapore.





၂၀၀၂-ခုနှစ် ဖားအောက်တောရ ဆရာတော်ဘုရားကြီးက ဖားအောက်တောရ ပင်မ ဆရာတော်စံကျောင်း၌ တရားစစ်၍ တရားပြသတော်မူစဉ်

2002 年於帕奧總院，西亞多聽取禪修報告、開示及入村托米。

In the year 2002, Meditation inverview, Dhamma Talk and Raw-rice alms round.





(၂၇.၂.၂၀၀၂) ၁၃၆၃-ခုနှစ် တပို့တွဲလပြည့်နေ့တွင် ဖားအောက်တောရ ဗုဒ္ဓသာသနာ့ရိပ်သာအဖွဲ့ချုပ်နှင့် ပင်မ ဩဝါဒါစရိယနှင့် နာယက အဖွဲ့ကို စတင်ဖွဲ့စည်းတော်မူခဲ့သည်။

2002 年 2 月 27 日，帕奧禪林理事會、帕奧總院僧團教誡及理事會正式成立。

On 27th February 2002, the Pa-Auk Tawya Buddhasāsana Committee, and Pa-Auk Tawya (Main) Nāyaka Commitee were officially formed.

၂၀၀၂-ခုနှစ် ဖားအောက်တောရ (ပင်မ)၏ နာယကများ ဆရာတော်များ ဓမ္မသဘင်များ ကျင်းပရန် ကြွတော်မူခဲ့သည်။

2002 年帕奧總院僧團理事成員。Year 2002, Sangha Nāyaka Members of the Pa-Auk Tawya














2002 年 11 月西亞多在馬來西亞寂靜禪林主持一個月禪修營。

In November 2002, the Sayadaw conducted a one-month retreat at Santavana Hermitage in Malaysia.

၂၀၀၂-ခုနှစ် နိုဝင်ဘာလတွင် မလေးရှားနိုင်ငံရှိ သန္တဝန (Santavana) မဟာယာနကျောင်း၌ တစ်လတာ တရားစခန်းဖွင့်၍ တရားပြသတော်မူခဲ့သည်။




၂၀၀၃-ခုနှစ် ဖေဖော်ဝါရီလ (၁-မှ-၁၁)ရက် အတွင်း၌ ဂျပန်နိုင်ငံ တိုကျိုမြို့တွင် မြန်မာ့ထေရဝါဒ ဗုဒ္ဓဘာသာ အသင်း (MTBA) မှ ကျင်းပသော ဓမ္မပူဇော်ပွဲ၌ တရားပြသဟောကြား တော်မူခဲ့သည်။

2003 年 2 月 1 日至 11 日，西亞多在日本東京緬甸上座部佛教協會的法會上開示。

1st to 11th February 2003, the Sayadaw taught the Dhamma at the Dhamma-pūja Ceremony held by Myanmar Theravada Buddhist Association (MTBA) Tokyo, Japan.







၂၀၀၃-ခုနှစ် ဇန္နဝါရီလ၌ အမေရိကန်နိုင်ငံတွင် တရားပြသဟောကြားတော်မူခဲ့သည်။

2003 年 1 月在美國 Jan 2003, In USA.





၂၀၀၃-ခုနှစ် ဖေဖော်ဝါရီလ နောက်ဆုံးအပတ်တွင်
သီရိလင်္ကာနိုင်ငံ ရာမညနိကာယ အနုနာယကဆရာတော်
အရိယဓမ္မ မဟာထေရ်၏ ဖိတ်ကြားချက်အရ တရားဓမ္မ
ဟောကြားပြသရန် သီရိလင်္ကာနိုင်ငံသို့ ကြွရောက်တော်မူခဲ့သည်။

2003 年 2 月的最後一週，西亞多應聖法大長老之邀，赴斯里蘭卡開示佛法。

In the last week of Feburary 2003, being invited by the Ramaññānikāya Anunāyaka Sayadaw Ariyadhamma Mahāthera, the Sayadaw went to Sri Lanka to preach the Dhamma.










၂၀၀၄-ခုနှစ်တွင် အလျား ၁၄၄-ပေ ၊ အနံပေ-၇၀ ရှိသော မေတ္တာဝိဟာရီ ၃-ထပ်မွေ့ရုံကြီး ကိုဆောက်လုပ်ခဲ့ပါသည်။

2004 年，一座三層樓的女眾禪堂—慈住禪堂 (144×70 英尺 ) 在建設中。

In the year 2004, construction of a three storeys big Dhamma hall (144×70 feet) -Mettāvihārī for female meditators was carried out.






၂၀၀၄-ခုနှစ် နိုဝင်ဘာလ (၈)ရက်နေ့တွင် ဟင်္သာတမြို့နယ် လိပ်ချောင်းကျေးရွာသို့ ကြွတော်မူခဲ့သည်။ ရှင်သာမဏေဘဝ ဥပဇ္ဈာယ်ဆရာတော်ဖြစ်သော ပျံလွန်တော်မူပြီးသော စလင်းကျောင်းဆရာတော် ဦးသောဏ အားရည်စူး၍ ဓမ္မဒါနအဖြစ် သရဏဂမန တရားတော်ကို ဟောကြားတော်မူခဲ့သည်။

2004 年 11 月 8 日，西亞多再次回到興達塔鎮雷敞村，為往生的薩林寺住持烏・蘇那西亞多，自己的沙馬尼勒戒師，以三皈依開示做為法供養。

8th November 2004, the Sayadaw again went to Leigh Chaung Village, Hinthada for the funeral of Salin Monastery's Abbot, Bhaddanta U Soṇa, Sayadaw's novicehood preceptor. Sayadaw preached on the Three Refuges as a mean of Dhamma offering.

၂၀၀၅-ခုနှစ် မတ်လမှ ဧပြီလထိ အမေရိကန်နိုင်ငံ ကယ်လီဖိုးနီးယားပြည်နယ် (Four Springs Meditation Center) တရားစခန်း၌ တရားပြသတော်မူခဲ့သည်။

2005 年 3 月至 4 月，西亞多在美國加州主持禪修營。

From March to April 2005, the Sayadaw conducted a meditation retreat at Four Springs Meditation Center in California, America.









၂၀၀၅-ခုနှစ် ဧပြီလ (၂၉)ရက်မှ မေလ (၈)ရက်နေ့ထိ ဂျပန်နိုင်ငံ တိုကျိုမြို့ မြန်မာ့ထေရဝါဒ ဗုဒ္ဓဘာသာ အသင်း (MTBA)မှ ကျင်းပသော ဓမ္မပူဇော်ပွဲ၌ တရားပြသ ဟောကြား တော်မူခဲ့သည်။

2005 年 4 月 29 日至 5 月 8 日，西亞多在日本東京緬甸上座部佛教協會的法會上開示及指導禪修。

From 29th April to 8th May 2005, the Sayadaw instructed meditation and gave Dhamma talks at the Dhamma-pūja Ceremony of Myanmar Theravada Buddhist Association (MTBA) in Tokyo, Japan.











၂၀၀၅-ခုနှစ် မေလတွင် တရုတ်နိုင်ငံ ကွမ်ကျိုးမြို့၌ တရားပြသတော်မူခဲ့သည်။
2005 年 5 月，西亞多在中國大陸廣州開示。 May 2005, the Sayadaw preached in Guangzhou, Mainland China.

